# HABIB OMAR BIN AHMAD BIN ABUBAKAR BIN SUMEYT

## (1303 – 1396 AH/1886 - 1976 AD)



**Jina lake:** Habib Omar bin Ahmad bin Abubakar bin Sumeyt Aal-Baalawy.

**Tarehe ya kuzaliwa:** Siku ya Alkhamisi mwishoni mwa Dhulhijja mwaka 1303AH sawa na Septemba 1886AD.

**Pahala alipozaliwa:** Mji wa Itsandaa uliopo Ngazija.

**Baadhi ya Mashekhe zake wa Zanzibar:**

1. Habib Ahmad bin Abubakar bin Sumeyt (baba yake mzazi).
2. Sheikh Abdalla bin Muhammad Bakathir.

**Baadhi ya Mashekhe zake wa Hadhramout:**

1. Habib Aidarous bin Omar Al-Habshy.
2. Habib Ali bin Muhammad Al-Habshy.
3. Habib Ahmad bin Hasan Al-Attas.
4. Habib Tahir bin Abdalla bin Sumeyt.
5. Habib Abdalla bin Tahir bin Sumeyt.
6. Habib AbdulRahman bin Muhammad Al-Mash-hur.
7. Habib Salim bin Hafiidh Al Shekh Abubakar bin Salim.
8. Habib Mustafa bin Ahmad Al-Mihdhaar.

**Madhehebu yake:** Ahli Sunna Waljamaah Al-Ash-ary na akifuata Fiqhi ya Imam Shafi na Tariqa ya Aal-Baalawy.

**Kusomesha kwake:** Msikiti wa Ijumaa wa Malindi Zanzibar. Nyumbani kwake kwa nyakati tofauti khasa baada ya kujiuzulu Ukadhi.

**Miongoni mwa wanafunzi wake wa Afrika Mashariki:**

1. Sheikh Suleiman bin Muhammad Al-Alawy.
2. Habib Ahmad bin Husein bin Sheikh Abibakar bin Salim.
3. Sheikh Burhan Muhammad Mkele.

4. Habib Ahmad Mashhur bin Taha Al-Haddad (wa Kenya).
5. Sayyid Omar bin Abdalla Aal Sheikh (Mwenye Baraka).
6. Sayyid Ali bin Ahmad Badawy Jamali-Leyl (wa Lamu).
7. Sayyid Said bin Abdalla Albiidh (wa Mambrui).
8. Sayyid AbdulQadir bin Abdur-Rahman Al-Juneyd (wa Dar es Salaam).

**Kuchaguliwa kwake kuwa Kadhi**

- Mwaka 1355 Hijria (1936 AD) aliteuliwa kuwa Kadhi wa Pemba
- Mwaka 1357 Hijria (1938AD) aliteuliwa kuwa Kadhi wa Unguja.
- Mwaka 1362 Hijria (1942 AD) alichaguliwa kuwa Kadhi Mkuu wa Zanzibar hadi alipojiuzulu katika mwaka 1379 Hijria (1959 AD).

**Tabia zake:** Alikuwa mkarimu sana, mwenye huruma, mvumilivu, msamahevu kwa wale waliomkosea, aliwapenda wanafunzi na akiwasaidia, hapendi dhuhuri, hasemi sana, alikuwa amejipangizia nidhamu maalumu katika maisha yake kwa kila jambo, alikuwa maridadi, na alisifika na sifa nyingi nyenginezo.

**Safari zake muhimu:** Alisafiri kwenda Hadhramout, Hijaz, Misri, Ngazija, Madagaska, Kenya, Somalia, Mauritius, Tanganyika na nchi nyenginezo.

**Miongoni mwa vitabu alivyotunga:**
1. "Hadiyyatul-Ikhwan" sherehe ya Aqidatul-Iman.
2. "Annafahatul-Shadhiyyah", Safari yake ya Hadhramout.
3. "Talbiyatu Sawt", safari yake ya Hijaaz na Hadhramout.
4. Tarekhe ya baba yake Habib Ahmad bin Sumeyt na Shekhe wake Sheikh Abdallah Bakathir.
5. "Shadhiyul Azhaar", ziara ya Habib Salim bin Hafiidh Unguja.

**Kuhama kwake Zanzibar:** Mwaka 1385 Hijria (1965 AD), alipendelea kuishi Shihr (moja ya miji ya Hadhramout) akaishi huko kwa kipindi na baadae akahamia Ngazija.
**Kufariki kwake**: Usiku wa kuamkia Jumanne tarehe 9 Safar mwaka 1396 Hijria sawa na tarehe 10/2/1976 akiwa na miaka tisiini na tatu takiriban katika visiwa vya Ngazija mji wa Itsandaa.

## BAADHI YA WANAVYUONI WALIOMSIFU HABIB OMAR BIN SUMEYT

Habib Omar bin Sumeyt amesifiwa na Wanavyuoni wengi wakubwa wa Afrika Mashariki na Ulimwenguni kwa ujumla.

Wafuatao ni baadhi tu ya waliomsifu na kutaja sifa zake, iwe kwenye vitabu vyao au barua walizoandikiana au hata kwenye mawaidha yao:

**Habib Ahmad bin Abubakar bin Sumeyt:** *(Mzee na Shekhe wake)*

*"Kwa Mwanawe na pozo la macho yake, na matarajio ya matumaini yake, na anaefuata nyendo za wazee wake, aliyebarikiwa, aliyehifadhiwa, mashuhuri anaeheshimiwa: Omar bin Ahmad bin Abubakar bin Sumeyt Mola amhifadhi na amlinde na amsaidie kwa yale yanayomridhisha na yale ya UchaMungu, na Mola atukutanishe nae katika nyakati zenye Baraka, Aamin".*
(Maneno haya ameyaandika Habib Ahmad bin Sumeyt katika barua yake aliyomtumia mwanawe).

**Habib Ahmad bin Muhsin Al-Haddar:** *(Shekhe wake)*

*"Kwa hakika ameniomba nimpe Ijaza na wasia, mwenye himma ya juu kabisa, na mwenye nafsi iliyosafika na mapungufu, na mwenye mwenendo ulioridhiwa, mtoto wa Ukoo wa Bwana Mtume Muhammad (S.A.W), na katika kundi linalomfata Mtume Muhammad, na kutoka katika watukufu wa Baalawy, ambao kutokana na wao (barka zao) watu hutimiza wanayoyatamani na kupata kheri kubwa na daraja za juu kwa wenye nia njema, na miongoni mwa kizazi hicho ni kijana MchaMungu, mwenye kiu ya kupata kheri nyingi ambazo hutafutwa na kila mtafutaji, kuzifikia kheri na barka za juu , ambae amebarikiwa: Omar bin Ahmad bin Abubakar bin Sumeyt".*

**Habib Omar bin Abdur-Rahman bin Ali Al-Aidarous:** *(Shekhe wake)*

*"…Na zimfikie dua hizo (tulizoomba) mtoto mtukufu, mwema mwenye adabu na mwerevu, ndugu yetu Mwanachuoni aliebobea aliye makini: Omar bin Ahmad bin Abubakar bin Sumeyt. Mola amzidishie kheri na amdumishie furaha, na amfungulie yaliyo matukufu, na amtunukie kheri zote".*

**Habib Alwy bin Abdallah bin Shihabud-din:** *(Shekhe wa Rika yake)*

*"Namshukuru MwenyeziMungu, tumekutazama na nyie mkatutazama (Nadhra), na watu wote wanahitaji kutazamwa (Nadhra) khasa kutoka kwa Masharifu, basi tutazame (tupe Nadhra) na watazame watu (wapenzi wako),*

*na muombee dua mwanangu Muhammad na mwangalie vyema, na safari yako ya kuja Hadhramout ni neema, tugawanyie na sisi barka za ziara zako, na usiwe bakhili na tupatie barka kutoka Zanzibar, mimi siwezi kusafiri kuja Zanzibar wala siwezi kupanda ndege".*

*"Hakika Hadhramout leo inajifakharisha kwa kufika kwako, na wazee wako (mabwana waliotangulia) wamefurahika kwa ziara yako, nasi tumo katika karamu yako (tupate barka zako), na lau tungejua kuwa utabaki Mji wa Shibam (hutoki kwa maziara) basi ningekufata kukuzuru kwa miguu pamoja na kuwa mimi sitoki nje ya mji wa Tareem kikawaida".*

(kutoka Tareem hadi Shibam ni masafa ya kilomita 52).

**Habib Abdul-Qadir bin Abdur-Rahman Al-Juneyd:** *(Mwanafunzi wake)*

*"Yeye ni Imam mwenye Baraka ambae utukufu wake umekubaliwa na wote, na Mwanachuoni ambae utajo wake umeenea duniani, basi yeye ni Khalifa (kiongozi wa Tarika ya babu zake) kwa ujumla, amefikia upeo wa juu katika daraja za Uwalii, akawa ni jua la kuongoza na uongofu, ni miongoni mwa Wanavyuoni WachaMungu, na mmoja kati ya Mabwana waliokaribu na Mola wao, Barka ya zama (hizi), na sababu ya kushuka neema za Allah, wa mwisho wa Wanavyuoni Wabobezi WachaMungu, na mtukufu katika watukufu waliokaribu na Mola wao, Nyota ya Afrika na mwezi wa Afrika uliochomoza…".*

**Habib Abubakar bin Ali Mash-hur Al-Adany:** *(Mwanafunzi wake)*

*"Na alipofariki Habib Ahmad bin Abubakar bin Sumeyt mwaka 1343AH Habib Omar akatwaa urathi wa Makamu ya Mtume (S.A.W) (yaani akawa mrithi wa Mtume (S.A.W), Wanavyuoni ni warithi wa Mitume…), na akadhihiri kwa muonekano mkubwa wa mfano wa waliomtangulia Aal-Baalawy, bali yeye alikuwa wa kupigiwa mfano kwa umakini na Utu, hakuwa akipenda kusema sana, wala kupangizia maneno, nae ni katika wachache ambao wakionekanwa basi huzuni na matatizo hupotea moyoni, na sirri zake huwaenea wanaohudhuria jalsa zake".*

***TUKUTANE SHAWWAL IJAYO KWENYE MAADHIMISHO YA MIAKA MIA MOJA YA HAWLI YA HABIB AHMAD BIN ABUBAKAR BIN SUMEYT***

***Kituo cha Tarekhe za Wanavyuoni***
***wa Afrika Mashariki, Mkunazini Zanzibar.***
***Tel: 0777878047*** 1442/2021
***Kitengo cha Utafiti, Utunzi na Tarjama.***

